- 2 Augustus 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ. (القرآن) Taoen ka VIII No. 29

**Pangaos langganan:**
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
**N. Aboebakar**
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.




DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
**Rengr. Al-Moe'min.**
Adres Hoofdredactie:
**Wira Sendjaja.**
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
**Drukkerij Pamitran**
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## MIFTAHOEL-QODI.

Kitoe, pingaraneunana kweekschool - pakaoeman anoe rek diboeka di Tasikmalaja, dina boelan Juli 1940 teh.

Nilik kana galagatna soerat ideran ti „Comite-Tatahar", nja kitoe deui dina babarempoeganana djiga pisan kana ambtelijkna (noeroetkeun kadinesan) sarta boga watek oepisil. Djadi oerang loear mah, noe teu kaasoep kana eta golongan, atawa partikoelir anoe teu kaadjak (kaondang) kana eta babadamian, tangtoe ngan saoekoer bisa ngabandoengan, koemaha diihtiaranana djeung koemaha pihasileunana bae.

Tapi oepama koe oerang diinget pandjang, sanadjan eta pamaksoedan teh ngan oekoer pikeun ngahadean pakaoeman, ari patalina djeung rahajat mah (indirect) tangtoe ajana.

Koe sabab eta, oepama sakoer anoe aja di loeareun „kalang-babadamian anoe ambtelijk" tea, miloe mikir tina hal ieu, soepaja kaoem teh leuwih bergoena pikeun rahajat dina agamana, djeung soepaja kaoem teh ngadjalankeun sakoemaha kakoedoeanana tjara oenina s j a r a, tangtoe moal aja halanganana, asal timbanganana medal saking ati-wening bae.

Bisa henteuna eta pamanggih asoep ka djero kalang, atawa ditarima henteuna pikeun timbangeun koe noe aja di djero kalang, eta mah moal djadi kasalahan anoe di loeareun kalang tea, ngan bae tangtoe njoemponan kana kakoedoean dina Islam, nja eta sabisa-bisa koedoe ngadjalankeun kahadean sanadjan saremoek samerang boeloe, komo moen bangsa noe galede mah.

Sakoer anoe ngaharep kana piboeaheunana Miftahoel - Qodi, sangkan aja rembesna ka noe djadi rahajat, ngaharep soepaja adeganana (tangtoenganana) eta sakola teh koedoe pohara tegoehna, nepi ka diakoe oepisilna teh lain bae koe sababaraha pakaoeman bae, tapi pangpangna koedoe djadi akoean para boepati$^2$ djeung pakaoeman$^2$ sa-Pasoendan (West Java), sarta ditangtajoengan koe chefna para boepati tea (Kdj. Goepernoer), djeung diadpisoeran koe ahlina, nja eta Toean Adviseur Inlandsche Zaken, sangkan tambah$^2$ kaoepisilanana, beuki tohaga beungkeutanana. Malah oetamana pisan, dina babadamianana oge koedoe kaloeoehan koe ieu doea pangagoeng.

Sababna noe matak eta sakola teh koedoe djadi akoean para boepati sa-Pasoendan, lantaran anoe kagoengan hak ngangkat djeung ngalepas pagawe pakaoeman teh — noeroetkeun katrangan — iwal ti hoofdpanghoeloe djeung lid raad agama mah, nja para boepati.

Djadi, lamoen henteu djadi akoean para boepati djeung teu aja beungkeutan anoe katjida pageuhna mah, tangtoe moal bisa kaoedag „hasil - sampoerna" anoe ditjita-tjita ti eta sakola teh; sabab anoe teu ngakoe ngabogaan mah tangtoe moal make djeung moal moepoedjoehkeun geusan kamadjoeanana eta sakola.

Lain oerang koedoe salempang kana pagirang-girang tampianana, tapi kaajaan (omstandigheden) ajeuna, hese pisan rek rempoeg djoekoengna lamoen teu aja beungkeutan anoe ngoedoekeun at. ngamistikeun. Komo di kalangan anoe kaantjikan rasa: saroea martabat, saroea kaajaan djeung saroea sagalana mah, tjatjakan di noe sipatna radjol anggaresol oge, ngan tara narima bae, lamoen teu soeroep djeung lelemboetan teh.

Oepamana bae henteu moepakat aja pameungkeut anoe pageuh, ngadagoan koemaha poeroen henteuna bae, pihasileunana eta sakola moal sakoemaha djadi tambana kana komorosotan martabat tea. Sarta kaajaan anoe koedoe diomean tea, tetep satjarana$^2$ anoe kagoengan kakawasaan di oenggal$^2$ kaboepaten.

Djaba ti kieu teh, oepama ngan koe sakoer pakaoeman noe moepakat bae mah, tangtoe nanggoeng ongkosna oge beurat teuing, kilaughara ari moal kamodalan mah.

Oepama ngaharep tina bajaran sakola anoe f 5 tea saboelan djeung oedoenan f 50 ti oenggal$^2$ kaoem pikeun hidji moerid, katjida ambil gampangna teuing, kadjaba lamoen ieu angka teh geus dimistikeun dina koempoelan anoe meh oepisil tea.

Dina netepkeun bajaran sakolana oge, koedoe katjida nimbang-nimbangna dj. roepa-roepa kaajaan.

a. Lamoen njakolakeun agama anoe samata-mata soepaja terang kana ilmoe ibadah atawa ilmoe Islam anoe djero$^2$, anoe laloehoer, moal njokot noe marahal kalolobaananana mah, tangtoe pasantren-pasantren djeung madrasah-madrasah anoe biasa bae.

b. Lamoen ngaharep kana bakal djadi ponggawa kaoem, koedoe diingetkeun naha bisa ditangtoekeun saha$^2$ noe kaloear meunang diploma ti Miftahoel-Qodi, tangtoe teroes diangkatna; djeung kana pangkat naon diangkatna, sabaraha pipangasilaneunana dina saboelan.

Nilik kana lalamoenan, sakali nampa 30 moerid, sedeng beungkeutan anoe pageuh pikeun sa-Pasoendan teu atjan aja, tangtoe moal bisa njoemponan kana sub b teh.

Djaba ti eta, oelah diloeli-loeli pangasilan ponggawa kaoem dina alam ajeuna, sabaraha rata-ratana noe djadi kalipah, noe djadi naib djeung salianna, komo ari pangkat sahandapeun ieu mah. Noeroetkeun sawatara katrangan anoe geus tetela ti 1 - 2 kaboepaten, ngan oekoer semet lawe koerang leuwih, djeung nengah ratoes atawa tiloe lawe pikeun di naib; aja oge anoe leuwih ti sakitoe kaitoeng dina waktoe loear biasa: bada panen, bada lebaran djeung ressortna lega sarta gegek. Diangkat kana pangasilan anoe koerang ti f 20 atawa ti f 15 tangtoe lain bae teu narimbangan kana ongkos sakolana sakoemaha noe dilamoenkeun dina soerat ideran tea, tapi oge teu narimbangan kana pangadjaran anoe sakitoe lilana.

Di palebah dieu, sing aremoet kana ongkosna sakola normaal pigoeroeeun, anoe di ahirna bisa djeung tangtoe ngoedag gadjih leuwih ti f 100 saboelan, kapan ngan oekoer ± f 5 noe diwadjibkeun mah ngoeroeng sagala roepa. Pengharepan ti sakola normaal, djaoeh leuwih aloes djeung leuwih tangtoe batan ti Miftahoel-Qodi.

Kapangkatan adjunct panghoeloe dj. hoofd-panghoeloe, eta mah keuze-betrekking, anoe maol kaoedag koe oenggal moerid, tjara pangkat boepati koe mosviana; sanadjan aja kalonggaran, tapi dina boektina ngan gagak bodas anoe lain toeroenan bopati mah. Soemawonna moen dina milihna pimoerideun Miftahoel-Qodi tea sakoemaha oenina ideran, jen poetra Boepati, hoofd-panghoeloe mah geus djadi patokan, beuki matak moerengked pengharepan boedak noe sedjen teh. Dina piahireunana moal teu para poetra sihoeng maoeng bae noe bakal diangkat kana keuzebetrekking teh.

Alhasil, anoe bakal kaoedag koe sarerea mah ngan oekoer naib, sarta sabaraha taoen lilana bisana nepi kana eta pangkat teh, komo lamoen eta sakola

teh henteu oepisil ditjadangkeun keur sa-Pasoendan mah, beuki langgir kalieun.

Comite sakola Islam loehoer di Solo, atawa di Moehammadijah, nepi ka ajeuna teu atjan djadina teh lantaran saperkara koe piongkoseunana, kadoea piahireunana (toekomstna) noe kaloear ti eta sakola. Tina perkara ieu aja suggestiena Java Bode, soepaja pamarentah maparin hadiah djeung ngantjokeun kaloearanana teh pikeun ponggawa kaoem.

Nilik kana sabab-sabab noe didadarkeun di loehoer, tetela pisan netepkeun piongkoseun sakola teh koedoe aja minimum anoe handap pisan, sarta koedoe neangan djalan anoe katjida moerahna dina waragadna eta sakola. Babakoena mah koedoe narimbangan kana piahireunana (toekomstna) eta sakola. Ajeuna djaman soesah, djaman idjiran, djaman neangan kaoentoengan, lain deui djeung baheula. Djelema moal daek ngaloearkeun modal gede, lamoen teu katoong pigedeeun hasilna.

Pangadjaranana eta sakola, geus pohara pepekna lamoen nilik ajana programma noe aja dina soerat ideran, ngan bae lamoen eta elmoe-elmoe teh koedoe grondig timoena, koe waktoe lima taoen mah, noeroetkeun pamanggih ahli ngadji djeung ahli ilmoe kadoenjaan, djiga moal mahi ari 5 taoen mah, tjoekoepna 7 taoen. Lamoen sakieu mah kakara mentjrang, moal saroe djeung anoe kaloearan sakola agama anoe biasa ajeuna anoe lilana 7 taoen.

Tjindekna pamandangan katja mata noe hajang njamboeng njaroengsoem kana pitegoehanana Miftahoel-Qodi teh kieu:

Kahidji beungkeutanana koedoe santosa, koedoe boga watek oepisil, sarta djadi kakagoenganana para bopati sa-Pasoendan djeung pakaoeman sa-Pasoendan, kalawan ditangtajoengan koe Kdj. Goepernoer, diaping koe Toean Adviseur Inl. Zaken. Oetamana koedoe aja hadiah ti pamarentah dina ngadegna tanda kapanoedjoean, atawa njantelkeun tjinggir.

Kadoea. Waragadna eta sakola koedoe tjara pasantren anoe modern, anoe didjaga kasehatanana, kabersihanana, panalingaan pangadjaranana, oelah barat-baratan, soepaja bisa koe bahan saeutik.

Katiloe. Ongkos sakola moerid-moeridna oelah loehoer teuing, tapi koedoe noe kahontal koe pangasilan para kalipah, naib djeung sabangsana, sarta narimbangan djeung pihasileunana di ahir. Oepamana f 7,50 (minimum) ngoeroeng sagala roepana.

Kaopat. Sina galede pengharepanana saoemoemna moerid pikeun kana keuze-betrekking, oelah djadi monopoli teuing poetra-poetra sihoeng.

Kalima. Lilana diadjar koedoe leuwih ti 5 taoen, lamoen ngaharep soepaja djadi obor pakaoeman.




I. Njoehoenkeun nasna kaol anoe ngengingkeun ngitjal pakakas tilas masdjid, noe moal kaanggo deui, ladjeng ladangna dianggo kaperloean eta masdjid

Langganan no. 2435

Djrg. O. Wanajasa.

DJAWAB:

Kaoengel dina kitab فتح المعين katja 112

ويجوز بيع حصر المسجد الموقوفة عليه إذا بليت بأن ذهب جمالها ونفعها وكانت المصلحة في بيعها وكذا جذوعه المنكسرة ـــ خلافا لجمع فيهما ـــ ويصرف ثمنها لمصالح المسجد إن لم يمكن شراء حصير أو جذع به.

Hartina ±: „Wenang ngadjoeal lampit anoe diwakapkeun pikeun masdjid, oepama geus roeksak, saperti geus goreng roepana atawa geus teu aja gawena. Ajana maslahat dina didjoeal. Nja kitoe deui raragana noe bareulah, ari ladangna dipake kana malahat masdjid deui, lamoen teu tjoekoep pikeun meuli lampit atawa tjara raraga anoe didjoeal tadi.

Kitoe teh wenang, tapi tjeuk Djam'oen mah teu meunang bae".

Djadi ieu kaol ngadjoeal bahan oeroet masdjid pikeun masdjid deui aja 2 roepa. Doeanana kenging dianggo, mana anoe katimbang islah bae.

II. Koemaha ari woeloe ngobok ka koelah dina ngoembah leungeun atawa soekoe kaaboes isrof atawa henteu?

DJAWAB:

Tatjan mendak kaolna noe njeboetkeun isrof woeloe koe lantaran ngobokkeun leungeun atawa soekoe ka koelah.

Tapi lamoen dina ngobok njieun peta isrof tangtoe bisa.

Isrof teh hartina leuleuwihan make tjai dina woeloe, leuwih tina kaperloean kasampoernaanana.

Dina fiqh diseboetkeun: Pikeun woeloe tjoekoep sakoerang-koerangna koe tjai samoed ± 576 cl ± 1 1/6 botol limoen.

Pikeun mandi ± 4 moed = 5 botol limoen koerang saeutik.

Lamoen rea teuing make tjai, sanadjan di sisi laoet, diseboetna isrof, hoekoemna makroeh.

Tapi di oerang mah, di tempat anoe rea tjai, sageuj woeloe di koelah anoe meudjeuhna diseboet isrof.

Isrof make tjai wakaf, oepamana tina bak waterleideng di masigit2 pantes dihoekoemkeun haram, sanadjan di oerang oge.

Wallohoe a'lam

M. a.

Iboen, 20 April 1939.

PATAROSANANA:

Koemaha hoekoemna anoe sok ngabiri sasatoan at. toekang ngabiri sasatoan?

S. Saodah 2715.

WALONAN:

Kaoengel dina kitab حاشية تقريب karangan شيخ باجورى djilid II katja 323.

واتفق الاصحاب إلا ابن المنذر على جواز خصاء المأكول في صغره لطيب لحمه

فى زمن معتدل بخلاف غير المأكول فيحرم خصائه

Hartina: „Geus rempoeg para sahabat Imam Sjafei iwal Ibnoe Moedzir, netepkeun: Wenang ngabiri sato dahareun dina keur leutikna keneh, da sok ngeunah dagingna dina waktoe anoe meudjeuhna.

Ari ngabiri sato lain dahareun mah, saperti ngabiri oetjing, eta haram."

Moen halal ngabirina, atoeh toekang ngabirina oge teu kieu-kieu, asal oelah sok daek ngabiri oetjing enz. bae, anoe lain sato halal.

Teu aja halanganana oesaha djadi toekang kabiri hajam, embe enz.

M. a.

MASALAH Lg. No. 2697.

I. Bagaimanakah hoekoemnja orang membatja Al-Qoer'an dengan mengoebah hoekoem-hoekoemnja, ja'ni: menghilangkan mad-madnja dan machrodj-machrodjnja hoeroef dan seteroesnja?

II. Dan satoe goeroe mempeladjari jang sematjam itoe, apakah si goeroe itoe mendapat dosa atau bagaimana?

DJAWAB:

I. Mengadji Al-Qoer'an dengan sengadja mengoebah hoekoemnja pembatjaan sehingga beroebah ma'nanja itoelah haram kadang-kadang djatoeh kepada koefoer والعياذ با لله. Memandjangkan jang bermad, mengtasjdidkan jang bertasjdid, membedakan خ dan ح dan ه itoe wadjib, haram meninggalkannja, itoelah namanja لحن جلى (lahan djali).

Akan tetapi menetapi peratoeran tadjwid jang agak dalam oepama: idgom, imalah, tafchim, tarqiq enz. itoelah wadjib qorie jang sepadan = dengan soennat djoea.

II. Goeroe jang sengadja mengadjar salah kepada moeridnja nistjaja berdosa besar, masoek kedalam qoi'dah ini:

من أعان شخصا على معصية ولو بشطر كلمة كان شريكا له فيها

„Barang siapa jang menolong orang atas perboeatan ma'siat, biar dengan sepatah kata sekalipoen, adalah ia menjakoetoeï dia pada dosanja."

Wallohoe a'lam,

M. a.

# PABETEKAN.

AMBILANCE DIENST ISLAM.

Pagawean noe sok didjalankeun koe pagawe² Ambulance dienst di medan perang geus didjaralankeun koe oemmat Islam dina zaman K. Nabi Moehammad s. a. w. sapertos noe kaoengel dina ieu Hadits².

Saoer Sitti Roebajja:

كنا نغزو مع رسول الله ص: نسقى القوم ونخدمهم ونرد القتلى والجرحى إلى المدينة

(ر: أحمد والبخارى)

Hartosna: „Sim koering sareng sakantjakantja kantos ngiring ka pangperangan sareng Rosoeloelloh. Harita sim koering ngabagikeun leueuteun ka wadija balad, sareng ngakoetan majjit² sareng noe taratoe ka Madinah." (R. Ahmad & Boechori).

Saoer Sitti Oemmoe Athijjah:

غزوت مع رسول الله ص: سبع غزوات أخلفهم فى رحالهم وأصنع لهم الطعام وأداوى الجرحى وأقوم على الزمنى

(ر: أحمد ومسلم وابن ماجه)

Hartosna: „Sim koering ngiring ka pangperangan sareng Rosoeloelloh s.a.w. toedjoeh kali, ngantos wadija balad di pangrerebanana, mangdamelkeun kadaharan (rangsom), ngalandongan noe taratoe sareng moelasara anoe kaganggoe kasehatanana."

Saoer Sd. Anas:

كان رسول الله ص: يغزو بأم سليم ونسوة معها من الانصار يسقين الماء ويداوين الجرحى

(ر: مسلم وترمذى)

Hartosna: „Rosoeloelloh s. a. w. kantos angkat ka pangperangan njandak Oemmoe Soelaem sareng sababaraha istri ti kaoem Al-ansor. Padamelanana eta istri² ngabagikeun tjai sareng ngalandongan noe taratoe." (R. Moeslim wa Tirmidzi).

TAENIA OCHINOCOCCUS.

Dina soengoet andjing teh aja hidji barang noe ngandoeng bibit² panjakit andjing edan djeung endog-endog tina bibit panjakit noe diseboet „Taenia Achinococcus" noe katjida berbahajana.

Sakola-sakola Vereeniging

„PERMOEFAKATAN ISLAM"

DI BANDOENG.

Ochtendcursus:

A. Afd. H. I. S. ti klas 0-7 (di Sasakgantoengweg no. 9).

Gouv: Leerplan nganggo dadasar Agama.

B. Afd: Standaardschool ti klas 1-5 (di Gang Moentjang no. 2/20 A).

Pangadjaran Agama sareng Drigama.

C. Afd: Middagcursus ti klas 1-3 (cursus sonten, di Sasakgantoengweg no. 9).

Pangadjaran ngawoengkoel Agama.

Pangadjaran ti sadaja afdelingen ditanggel njoegemakeun!

Pingpinan leres!

Mangga geura enggal poetra, wargi s.s.t. lebetkeun ka salasawios ieu noe tiloe afdelingen. Saban dinten nampi pimoerideun di sakola-sakolana, ti taboeh 7 endjing-endjing doegi ka taboeh 12 siang.

Kitoe noemoetkeun katerangan ti Dr. A. Ramli. Paingan, noe matak Islam nganadjiskeun bangoes andjing reudjeungna kesangna, moenggoeh dina Madhab Sjafei mah.

Pangandika K. Nabi s. a. w.:

إذا ولغ الكلب فى إناء أحدكم فليرقه ثم ليغسله سبع مرات (ح.ص.ر. مسلم والنسائى)

Hartosna: „Dimana andjing ngaletak wawadahan salasaoerang ti antara maraneh koedoe diseblokkeun (dipitjeun) sarta koedoe dikoembah toedjoeh kali."

Tetela eta teh wahjoe ti Noe Maha Soetji.

T. J.

# KOROPAK.

Djrg. R. Empong Lgno. 1968. Artos f 1,40 kanggo kw. III, IV th. 39, loenas.

Ti djrg. Lgno. 1630 f 0,80 boeat kw. III th. 39.

Ti djrg. Amin Lgno. 2239 f 0,80 boeat kw. III th. 39.

Ti djrg. Sadjim Lgno. 2243 f 0,80 boeat kw. III th. 39.

Ti djrg. I. Roesodo Lgno. 2453 f 1,60 boeat kw. III, IV th. 39.

## Amal Ma'roef.

Anoe diantos-antos sareng diteda ka soegri noe bade ngersakeun kana „p a d a m e l a n - s a e" kanggo kamadjengan agama koe tjoekang A. M., teu aja sanes kadjabi ti maparin adres2 ka adm. ieu s. k., adres noe sakinten kaerong bakal nampina atanapi bakal kersa maosna, oepami dikintoenan p r o e f n u m m e r.

Teras henteuna djadi langganan, eta mah henteu djadi tanggelan noe maparin adres2 tea, goemantoeng kana karidoan manah anoe dihatoeranan proefnummer bae.

Saoepami sadajana noe sami welas asih kana serat kabarna, pada kersa ngadjalankeun sakoemaha panoehoen noe kaoengel di loehoer, asal disarengan koe takdiring Jang Widi, sageuj teu enggal2 katingali sareng karaos kamadjenganana ieu serat kabar.

Ti samemehna katampi, Directie parantos hatoer noehoen ti anggalna.

---

Ti djrg. R. E. Abdoelah Lgno. 2683 f 1,60 boeat kw. II, III th. 39.
Ti djrg. H. A. Hidajatoelloh Lgno. 3125 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. R. Alibasah Lgno 2311 f 1,60 boeat kw. III, IV th. 39.
Ti djrg. Djoenaedi Lgno. 2963 f 0,50 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. R. Mh. Samsoedin Lgno. 2471 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. R. Entjep Lgno. 2888 f 3.— boeat kw. II, III, IV th. 39 + f 0.60.
Ti djrg. Darisan Lgno. 3120 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. Sambasi Lgno. 1928 f 1,60 boeat kw. II, III th. 39.
Ti djrg. Entjih Lgno. 1465 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. Argadinata Lgno. 2876 f 0,80 boeat kw. III th 39.
Ti djrg. R. A. Jasin Lgno. 2608 f 0,80 boeat kw III th. 39.
Ti djrg. Soelaeman Lgno. 1977 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. Natawiria Lgno. 2264 f 1,60 boeat kw. III, IV th. 39.
Ti djrg. M. Mh. Moehsin Lgno. 2354 f 1,60 boeat kw. II, III th. 39 + 10 sen R. M. P.
Ti djrg. S. Satja Atmadja Lgno. 2726 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. M. Mh. Ismail Lgno. 2818 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. R. Amir Hamzah Lgno. 2014 f 1,40 boeat Mei, Juni + kw. III th. 39.
Ti djrg. H. Abd. Aziz Lgno. 885 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. Idoeng Lgno. 1934 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg Djamhari Lgno. 1753 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. Mh. Ali Lgno. 2774 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. I. Sastra Lgno. 3143 f 0,80 boeat kw. III th. 39.
Ti djrg. Artajoe Lgno. 1034 f 0,80 boeat kw. III th. 39.



## TANGAN2 KAMA'SIATAN GEDE.

Timbalan Kdj. Nabi s. a. w.:

مَنْ أَعَانَ عَلَى مَعْصِيَةٍ وَلَوْ بِشَطْرِ كَلِمَةٍ كَانَ
شَرِيْكًا لَهُ فِيهَا

„Saha2 noe ngabantoe kana djalan kama'siatan, sanadjan koe s a k e - t j a p, eta djadi batoerna noe dibantoe dina eta kama'siatan." (Hadits).

### PAMANDANGAN.

Ieu Hadits ngagebah ka sakoer anoe ngagem Islam, soepaja oelah wani noedoeh - noedoehkeun atjan kana lampah ma'siat teh, soemawonna ari prak milampah mah, eta mah estoe noe ditjegah keras pisan.

Ari noedoehkeun atawa ngabantoe kana ma'siat teh, aja 2 roepa, aja noe tjeplak pahang, aja noe koe djalan lemes. Ari noe togmol mah teu make djalan oelad-elod kana kahadean heula, djol2 bras bae noedoehkeun (ngadjak) kana kama'siatan tea. Ari noe lemes mah, nja eta noe lahirijahna mah noedoehkeun kana kasaean, padahal di toekangeun eta lajar kasaean, aja kama'siatan tea.

Tah ieu noe kadoea, noe katjida sesahna ditjirikeunana teh. Sapertos anoe diserat dina hoofdartikel A. M. No. 27 noe enggal keneh, noe djoedoelna „Tjarana Propaganda", di dinja ngababar koemaha baloekarna Moeslim anoe lontjer, anoe kapangaroehan koe agama lian. Sapalihna kaoengel kieu: (Dimana geus katadji reudjeung kabeungkeut koe kahadeanana, sok aja noe toeloej ngitjoek-ngitjoek ka babatoeranana sangkan pada miloe ngasaan tina boeah-pagawean sosial loeloegoe-loeloegoe kaom noe lian tea).

Tina ieu, tangtos kahartos, jen si noe ngitjoek - ngitjoek teh ngadjak - ngadjak kana kasaean (djigana?), padahal di satoekangeun eta kasaean teh, ngadjak kana kama'siatan noe panggede-gedena, kama'siatan noe matak ngalanggengkeun dina naraka, nja eta: k a k o e f o e r a n atawa isjrok tea.

Saha - saha noe ngadjak atawa noedoehkeun kana djalan koefoer manehanana oge koefoer, (tingali deui hadits noe tadi), Henteu aja ma'siat henteu aja kadorakaan noe leuwih gede ti batan koefoer djeung isjrok. Timbalan Goesti Alloh dina Al-Qoer'an:

إِنَّ اللهَ لَا يَغْفِرُ أَنْ يُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ مَادُونَ
ذَلِكَ لِمَنْ يَشَاءُ

Maksadna: „Saenjana Alloh moal ngahampoera ka noe i s j r o k ka andjeunna, sareng ngahampoera kana (dosa) noe sahandapeun eta ka saha bae noe dikersakeun."

Samangsa - mangsa djalma Moe'min boga dosa sakoemaha gedena oge asal lain isjrok atawa koefoer, dimana kabawa paeh, boga keneh harepan kana hampoentenna Goesti Alloh.

Panoetoep ieu babaran, A. M. ngadjerit maratan langit ngotjeak minoehan djagat, mopojankeun ka p e m e l o e k Islam, kedah atos-atos, ti eta toekang NGITJOEK - NGITJOEK tea, teroetama djagi salira-sapoetra-garwa.

قُوا أَنْفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا ( القرآن )

والسلام

D. Dj.

---

Ti djrg. H. Moechtar Lgno. 2115 f 1,60 boeat kw. I, II th. 39.

Noe teu moendoet, teu dilebetkeun.

Adm. A. M.




Lamoen oerang zarah teh noemoetkeun sakoemaha hadis, mokaha oge, moal poho-poho teuing kana lalampahan oerang anoe rek disorang teh. Oge moal soengkan teuing kana tolaboel ilmi dj. ibadah teh.

Leuwih gede pahlana zarah ka koeboeran teh dina poëan lebaran djeung pasosore poë Kemis nepi ka beakna malem Saptoe, sarta samemehna soenat koedoe woedoe heula. Dimana djol ka koeboeran ngoetjap:

السَّلَامُ عَلَيْكُمْ دَارَ قَوْمٍ مُؤْمِنِيْنَ وَإِنَّا

إِنْ شَاءَ اللّٰهُ بِكُمْ لَاحِقُوْنَ

Hartina: „He kaom Moe'minin Insja Alloh kaoela oge noetoerkeun ka arandjeun teh."

Geus kitoe matja anoe gampang tina soerat atawa ajat Qoerän, teroes ngadoe'a ka Alloh Ta'ala:

اَللّٰهُمَّ أَوْصِلْ ثَوَابَ مَا قَرَأْتُهُ إِلَى فُلَانٍ

„He Alloh moegi Goesti ngadoengkapkeun kana gandjaran anoe dibatja koe sim abdi ka ki Anoe."

Dawoehan djoengdjoenan oerang Kdj. Nabi s.a.w.:

مَا مِنْ أَحَدٍ يَمُرُّ بِقَبْرِ أَخِيْهِ الْمُؤْمِنِ كَانَ

يَعْرِفُهُ فِى الدُّنْيَا فَيُسَلِّمُ عَلَيْهِ إِلَّا عَرَفَهُ

وَرَدَّ عَلَيْهِ السَّلَامَ

Soendana: „Teu aja hidji Moe'min anoe ngaliwat ka koeboeran doeloerna bangsa Moe'min deui anoe wawoeh nalika di doenjana, teroes oeloek salam ka eta majjit teh, anging njahoëun sarta ngawalon kana salamna."

Tegesna lamoen oerang boga sobat geus maot teroes zarah ka koeboeranana bari oeloek salam, tangtoe pribadina terangeun ka oerang sarta ngadjawab kana salam oerang.

Djaba ti eta aja deui hadis anoe nerangkeun kana bergoenana istigfar djeung doe'a pikeun majjit:

مَا الْمَيِّتُ فِى قَبْرِهِ إِلَّا كَالْغَرِيْقِ الْمُغَوِّثِ يَنْتَظِرُ

دَعْوَةً تَلْحَقُهُ مِنِ ابْنِهِ أَوْ أَخِيْهِ أَوْ صَدِيْقٍ

لَهُ فَإِذَا لَحِقَتْهُ كَانَتْ أَحَبَّ إِلَيْهِ مِنَ الدُّنْيَا

وَمَا فِيْهَا وَإِنَّ هَدَايَا الْأَحْيَاءِ لِلْأَمْوَاتِ

الدُّعَاءُ وَالْاِسْتِغْفَارُ

Soendana: „Kaajaan majjit di koeboerna saperti anoe titeuleum, anoe gegeroan menta toeloeng, ngadagoan doe'a anoe nepi ka pribadina, boh ti anakna, boh ti doeloerna, atawa ti sobatna. Dimana geus nepi eta doe'a ka pribadina, leuwih dipikatjinta koe pribadina ti manan doenja katoet eusi-eusina.

Oge satemenna hadiah anoe hariroep ka anoe geus maraot nja eta doe'a djeung istigfar."

Nja kitoe deui soenat neundeun palapah korma atawa kekembangan loehoereun koeboeran, karana sok mangmareuntakeun hampoera ka majjit dina keur baseuh keneh. Katjarioskeun dina hadis anoe diriwajatkeun koe doea toekang hadis Al-Imamoel Boechori wal Moeslim (الامامان البخارى ومسلم).

شَقَّ الْجَرِيْدَ نِصْفَيْنِ ثُمَّ غَرَسَ عَلَى قَبْرٍ نِصْفًا

وعلى قبر نصفا وقال لعله يخفف عنهما ما لم ييبسا

Soendana: Rosoeloelloh parantos meulahkeun palapah korma teroes ditantjebkeun doea beulahanana kana doea koeboeran, bari andjeunna ngadawoeh: „Moedah-moedahan ieu palapah teh ngentengkeun kana karipoehan anoe aja dina ieu doea koeboeran, dina samemeh toehoerna ieu doea beulah palapah."

ومنه يعلم أن قراءة القرآن تنفع الميت لانه

إذا وصل النفع إليه بسببهما حال رطوبتهما

فانتفاعه بقراءة القرآن من الرجل المؤمن

من باب أولى (تنوير القلوب ٢١٦)

Soendana: Koe hadis anoe tadi, oerang meunang panerangan kana bergoenana ajat Qoerän anoe dibatja koe oerang keur si majjit, karana, lamoen palapah korma gede goenana, komo matja Qoerän mah."

EMOETKEUNEUN.

Zarah anoe petana menta$^2$ ka djinisna koeboeran tetela haramna, malah bisa djadi kana toemibana kana koepoer والعياذ بالله.

Ngadoe'a ka Alloh Ta'ala pajoeneun para Anbija, para Aulija djeung para Solihin, katjida aloesna deukeut kana diidjabahna.

Q. I.

## Nasibna Sakola$^2$ Islam.

Motto:

لَيْسَ مِنَّا مَنْ لَمْ يَهْتَمَّ بِأَمْرِ الْمُسْلِمِيْنَ

حديث

Lain ti oemat kami, djalma anoe teu daek merhatikeun oeroesan kaom Moeslimin. Hadits.

Lami pisan pribados gadoeh emoetan, hojong medarkeun hal kaajaan nasibna sakola$^2$ sareng goeroe$^2$ agama Islam, popokona madrasah$^2$ anoe katingal toer kasaksian di tanah Pasoendan, anoe dimaksad malahmandar djanten panggeuing saeutik-eutikeun ka kaom Moeslimin, kana kersa ngaloeloegoean sareng nitenan hal kaajaan sakola-sakola Islam.

Moenggoehing di oemat anoe parantos mangartos, soal pergoeroean teh hidji kalaziman anoe pangdipentingkeunana, margina koe paningal saliwat oge tangtos kahartos, jen oepami hidji oemat zaman kiwari teu kalawan nganggo pergoeroean anoe sampoerna, hamo tiasa hiroep soeboer, sesah pisan bade ngalengkahna kana hambalan kamadjengan, malih tiasa djanten batan hiroep soeboer mah, kalah ka ngarangrangan noengtoetan rarebah.

Oepami jaktos kitoe, mangga ajeuna oerang pada ngaboektoskeun, koemaha kaajaan madrasah-madrasah kaom Moeslimin, anoe diadegkeun samata-mata goena ngipoek roh kaislaman, sareng njebarkeun adjaran-adjaran agama Alloh? Masja Alloh, estoe matak medalkeun tjisotja, prihatin dina sagala roepina, boh kaajaan adegan-adegan sakolana, anoe matak sareukseuk kana panon anoe ningal, boh kahiroepan goeroena anoe kalintang laipna, sedeng oepami eta doea poko teu beres, kantenan kaajaan pangadjaranana oge tebih tina bakal njoegemakeun. Jaktos di dajeuh aja oge sakola Islam anoe katinggalna ngadjengleng, namoeng doeka kaajaan djeroanana mah. Kawoewoeh-woewoeh ari nembe hidji doea bae mah sakola noe sae, teu tiasa dianggo oekoeran kana kasampoernaan sakola-sakola Islam.

(Samboengeun).

Wassalam,

Kanidat-Moeallim.



Geura ieuh baroedak, Aboeja rek ngabedjakeun rasiah Aboeja sorangan, samemeh kanjahoan koe batoer, tapi rasiah oge lain rasiah noe matak narandjangan ka Aboeja, ieu mah rasiah handap, papanggihan djeung rarasaan aki-aki sadjeroning hiroep bari ngangon napsoe; hiroep Aboeja tea bae anoe biasa saari-ari, henteu tjara hiroep saehoena doenoengan Aboeja tea, hiroepna teh bari ngawarah napsoe, ngadalian napsoe.

Eta geura Aboeja mah, ari ka anak intjoe, bet euweuh pilihenunana, ka kabeh estoening andoem rata, saroea njaahna saroea geugeutna. Ka anoe pinter binekas bisa sagala, njaah teh koe pinterna, koe binekasna; Goesti maparin noegrah ka Aboeja, ngoernia rohmat ka djinisna. Ari ka intjoe noe bodo baliloe, deudeuh asih teh koe bodo baliloena, tina sagala djihat dibobodo batoer, ditipoe deungeun, didjieun ka sato, dikoeah-dikieuh teu aja goeamna, deudeuh teuing intjoe Aboej bet kitoe nasibna. Dina palebah dieu Aboeja moedji ka Goesti, masja Alloh dina kawasana, kawasa ngadjembarkeun kawasa ngadoipkeun ka machloekna, nepi ka adjar wisesa teu mental. Sihoreng poepoetjoek kawasa Alloh noe sipat moerah toer asih mah.

Alhasil baroedak, intjoe Aboej mah euweuh noe pendek euweuh noe djangkoeng, moen pendek.... pendek kabeh, moen djangkoeng.... atoeh djangkoeng kabeh. Djadi moenggoeh di intjoe Aboej mah, euweuh geusan sisirikan, da sagala bagi rata tea.

Tah koe lantaran rasiah Aboeja kitoe, ajeuna Aboeja rek ngentjarkeun kasinoman ka sarerea:

Tansah wewekas Aboeja,
ka anak intjoe saloerti,
ka noe matja ieu soerat,
moega-moega masing eling,
sartana masing goemati,
geten toelaten ka sepoeh,
oelah djoledar antepan,
djaoeh tina wedi asih,
koedoe tjara njaahna bapa ka anak.

Alhamdoe lillah baroedak, nepi ka ajeuna mah karasa pisan koe Aboeja teh, moenggoeh anak intjoe Aboeja mah, teu aja noe djoengdjat, teu aja noe gengsot; raga katineungna ka noe djadi kolot teh rata saroea. Wallohoe a'lam ari pikahareupeunana mah, boeboehan Aboeja tatjan ngandjang ka pageto tea; ieu mah kagoengan Maha Kawasa.

Mikanjaahna djeung miasihna tangtoe pisan djawadah toetoeng biritna, satjarana-satjarana tea, aja noe geten koe dadahareun, aja noe geten koe longok emboIna, aja noe geten koe metakeun akalna, djeung aja noe geten koe ngahormat-hormatna. Nja kitoe tea bae, boeboehan noe reuaj baranahan tea, sok warna-warna laoek empang, tina sagala roepa dipoepoedjoehkeun.

Perloe di dieu diwawarkeun koe Aboeja jen di antara intjoe Aboeja teh aja noe bisa ngeupanan ka Aboeja, djiga noe ngangon kana napsoe Aboeja teh, tapi saenja-enjana nitah ngered soepaja oelah kaboer teuing.

Eta intjoe teh njahoeun pisan jen Aboeja teh kolot tjamerok, tapi emboeng ngoembah, resep ngoekoet katjamerokan. Ari Aboeja teh ti boeboedak resep tetembangan lain? Tapi tembang oge tembang kitoe tea bae, anoe losna sok boelat-beulit kana ati, soemarambah kana bajah, ngagedekeun tjita², anoe ahirna loeas-leos loear-leor. Sabarang ajeuna, sanggeus teu kadoega leosna dj leorna, sarta geus disingsieunan koe kalangkang, gawe teh ngioet, hararang-hariring, tjara aja noe diteangan.

Roepana si intjoe teh bakating koe hareudangeun, mireungeuh aki kitoe petana, toeloej bae mere wawatjan keur bari dadapangan soepaja Aboeja kamerekaan koe tembang.

Atoeh, ti barang katampa koe Aboeja teh teu weleh dideres sabeurang sapeuting. Koe lantaran nembangkeunana teh teu aja noe matak boelat-beulit kana ati tea, bet loba pisan poeloenganeunana teh, sabab balatak anoe saboeloe djeung pitoeah saehoena. Aboeja teh bisa terang kana kakajaanana Maha Wisesa, njaho di moedjidjatna para oetoesan, dj. njaho sagala tea.

Ari wawatjanna tea mah, wawatjan dongeng tea bae, biasa paranti leleson bari dadapangan, ngan bae ieu mah bari inget ka Noe Ngajoegakeun. Malah ti semet nomer ieu, koe lantaran Aboeja mah geus dihatamkeun tea, ditoengtoet disoegoehkeun ka anak intjoe dina bagian panoetoep. Pek bae paretjakan haleuangkeun!!! Aboeja ngadengekeun!

# Kadjadian² di mantja nagara.

**Babadamian di Tokio.**

Samemehna babadamian di Tokio antara Djepang djeung Inggris, tina perkara Tientsin tea, loba soeara s. s. k. noe njeboetkeun magar eta babadamian teh bakal moal aja boeahna, koe lantaran tangtoengan eta doea nagara katjida bedana. Demi Djepang mah hajang ngabadamikeun tina perkara lindihan² di Tiongkok saoemoemna, ari Inggris hajang ngabadamikeun Tientsin woengkoel.

Dina mimiti eta babadamian didjalankeun telegram² ngamoeat bedja jen gede harepan kana kandasna eta babadamian teh. Tapi teu koengsi lila djol deui roepa² bedja noe ngawawarkeun jen babadamian rada njoegemakeun oge. Sarta teu koengsi lila ti harita djol bedja jen antara Djepang djeung Inggris geus aja karempoegan tina sababaraha pasal.

Dina tg. 24 Juli loeloegoe pamarentah Inggris Neville Chamberlain nerangkeun, di hareupeun Bale Rahajat jen geus aja perdjangdjian antara Sir Robert Craigie (Inggris) djeung Arita (loeloegoe oeroesan loear nagara Djepang). Eta perdjangdjian ngandoeng maksoed jen Inggris ngakoe kaajaan di Tiongkok nja eta koe ajana perang rongkah, sarta ngakoe deui jen satoengtoeng eta roeroesoehan masih toeloej, pradjoerit Djepang di Tiongkok boetoeh koe roepa pasal pikeun negoehkeun katengtremanana djeung pikeun njekel kaberesan di tempat² noe geus ditjekel koe Djepang. Koe kitoe pamarentah Inggris bakal ngaleungitkeun atawa ngadjaga tindakan² noe ngahalanghalang ka Djepang atawa ngoentoengkeun ka moesoeh Djepang (Tiongkok).

Tapi Chamberlain nerangkeun jen politiekna henteu dirobah.

Ieu perdjangdjian dimoepakatan koe s. s. k. di Djepang, tapi sabalikna koe Tiongkok mah henteu. Malah Tiongkok mah ngarasa dibobodo koe Inggris teh; koe lantaran make eleh koe Djepang tjenah. Wawakil Tiongkok di Londen mah protest sagala ka pamarentah Inggris.

Sanadjan geus aja karempoegan oge, tapi ari demonstrasi² anti Inggris mah teu atjan aja reureuhna, masih matjeuh keneh bae.

Peperangan leutik di tapel wates Mansoeko djeung Mongol Loear oge masih teroes.

**Kaajaan Eropa.**

Perkara Danzig di Eropa masih djadi perhatian doenia. Geus mindeng katjaritakeunana jen Djerman enja oge hajang nganasloes Danzig, moal koe perang. Ieu katerangan tjek pihak Djerman henteu ngandoeng harti jen Djerman sieun koe perang, sabalikna tjenah henteu gimir oepama kapaksa aja noe merangan.

Dina A.M. noe kamari ditjaritakeun jen djiga-djigana Hitler nganasloesna Danzig teh moal koe paksaan tapi koe djalan nambahan pangaroeh di kota Danzig. Dina s. s. k. tg. 28 Juli geus aja deui bedja ti kantor Havas noe noedoehkeun kana taktiek noe kaseboet bieu di loehoer. Tjek eta bedja teh magar aja gerentesna jen Adolf Hitler dina tg. 25 atawa 26 Agoestoes bakal soemping ka Danzig. Koe bakal disoempinganana Danzig koe Hitler, loba gegeden² noe mangpaoerkeun jen dina eta poe Hitler bakal nerangkeun jen Danzig dianggap

ngahidji djeung Djerman, tapi meureun Djerman — kitoe tjek anggapan gegeden² teh — moal ari ngarobah hak² Polen noe parenting pisan mah.

Tapi noeroetkeun bedja ti Berlin mah teu atjan tangtoe Hitler angkat ka Danzigna.

Soal sedjen noe masih diperhatikeun koe bala rea teh nja eta babadamian di Moskou tea tina perkara njieun perdjangdjian antara Inggris-Prantjis-Roeslan. Djigana ajeuna mah geus deukeut kana djadina perdjangdjian teh, da kamarina Chamberlain geus ngabewarakeun ka Bale Rahajat Inggris jen aja harepan dina minggoe ieu bisa mere katerangan tina perkara babadamian di Moskou. Noe matak perdjangdjian teu atjan keneh diteken koe lantaran aja doea tiloe pasal noe masih keur dibarempoegkeun.

### Djepang - Amerika.

Noeroetkeun bedja dina katompernakeun minggoe noe kaliwat, Amerika Sarikat ngabewarakeun jen perdjangdjian perdagangan antara Amerika Sarikat dj. Djepang dina taoen 1911 ti mimiti 26 Januari 1940 bakal dipoetoeskeun. Ieu tindakan samata-mata berhoeboeng dj. oeroesan poelitik bae.

Djaba ti eta dina tg. 26 Januari 1940 bisa djadi di Bale Rahajat Amerika Sarikat bakal dibadamikeun tina perkara njetop pibahaneun pabrik ka nagara Djepang.

Di Djepang eta tindakan Amerika teh katjida ngagetkeunana.

Loba djago² politiek nerangkeun jen tindakan Amerika Sarikat ka Djepang teh bisa djadi berhoeboeng dieung babadamian antara Inggris djeung Djepang di Tokio.

MORAWI.




## Moenggah Hadji.

Ajeuna geus nepi deui bae kana moesimna moenggah hadji, malah anoe baris narik hasil mah nja eta: „Kongsi tiga" geus netepkeun programmana, ngatoer inditna kapal hadji ti palaboean Tandjoeng-Prioek.

Demi noe diseboet kongsi-tiga teh nja eta beungkeutanana tiloe maskape kapal: 1e. Maskape Nederland, 2e. Maskape Rotterdam, djeung ka 3e. Maskape Oceaan.

Demi titimangsana anoe geus ditetepkeun inditna ti Tandjoeng-Prioek teh nja eta:

| | | | |
|---|---|---|---|
| Kapal | „Kota-Baroe" | tg. 9 | August. |
| „ | „Kota-Agoeng" | „ 19 | „ |
| „ | „Alcinous" | „ 27 | „ |
| „ | „Tajandoen" | „ 30 | „ |
| „ | „Kota-Inten" | „ 2 | Septem. |
| „ | „Polyphemus" | „ 3 | „ |
| „ | „Tabinta" | „ 4 | „ |
| „ | „Peisander" | „ 8 | „ |
| „ | „Poelo-Beras" | „ 9 | „ |
| „ | „Clytonus" | „ 16 | „ |
| „ | „Kota-Nopan" | „ 17 | „ |
| „ | „Tarakan" | „ 23 | „ |

Koe ajana ieu wawaran, moedah-moedahan gede faedahna pikeun djamaah² sarawoeh noe pinganteurkeuneunana, sangkan bisa ngirit-ngirit ongkos, soepaja oelah lila teuing ngareреb di Batawi.

Nja kitoe deui aja bedja, madjarkeun teh tambanganana rek ditoeroenkeun saringgit, leuwih moerah ti batan taoen toekang.

—o—

## Model Aheng.

Dina sagala roepa Amerika mah sok mintjoelak. Waktoe ieu di New York (dajeuh Amerika), keur njieun tentoonstelling sadoenja. Pikeun salasahidji kamonesan, sarta kaitoeng teu sakoemaha pirana, geus njieun hidji moenara (toren) anoe djangkoengna 80 meter (10 kalieun tangkal kalapa di oerang). Eta moenara teh lain bae didjieun kamonesan tapi oge didjieun kaoelinan, keur ngarah doeit. Kana eta toren bisa njewa poelang anting, aja noe saoerangeun, aja noe doeaaneun, nja eta toempak dina pajoeng - balon (parachuut), make kabel, sarta didjalankeun koe listrik. Ka loehoer lilana 58 sekon, ka handap 15 sekon.

Aja panganten toekang sport ngaranna Joseph Ratbone, njarewa noe doeaaneun. Barang serelek madjoe ka loehoer, dina tengah-tengahna ± 40 m megil, kabelna pasoerawet, ka loehoer henteu, ka handap henteu, goegoelawingan di awang². Harita teh poekoel ½12 peuting. Mimitina mah, noe toempak djeung noe laladjo teh saleuseurian bae, malah pada maraledogan koe kadaharan. Djelema beuki lila beuki loba handapeun moenara teh, pada hajang njaho koemaha toengtoengna, nepi ka aja 20 reboena, mangkaning njewara korsi keur dioek sadjam 40 sen. Barang geus 2 djam poelisi djeung pangoeroes sisip akalna, kakara panganten teh laleuleus. katoeroeg-toeroeg sidengdang bae. Toekang djaga kahoeroean marawa taradje djangkoeng, tapi noe pangdjangkoengna teh koerang keneh 5 m. Sanggeus 5 djam eta panganten goegoelawingan di awang², aja hidji monteur toeroen tina moenara ka handap make korsi, dina palebah panganten tea doemadak bisa njangkol, toeloej kabel noe padjeudjeut teh dioemean. Ti dinja mah kakara panganten bisa toeroen, tapi geus ripoeh, laleuleus dj. dina satengah kapaehan.

Geus kitoe mah kakara noe 20 reboe djalma teh baralik, soeka doeka laladjo eta kaheureujan, sarta saoerang-oerangna njewa korsi f 2 sewang dina 5 djam.

—o—

## Raksa Mitra Poetra.

Pangoeroes ngahatoerkeun sewoe noehoen ka para djoeragan dermawan:

| | |
|---|---|
| Djrg. Hasan Basari | f 0,20 |
| „ Moehammad Moehsin | „ 0,10 |

Diantos noe sanesna, disarengkeun sareng bengsin Al-Moe'min.

—o—

## Neda rido.

Oendjoek tingali, wireh poen biang wasta Asmarijah binti Astorijah mertoea Djrg. H. Mh. Rana Lg. A.M. no. 255 dina dinten Minggoe ping 16 Juli 1939 parantos poepoes.

Koe margi eta disoehoenkeun kerna Allohna moegi² djrg. rengrengan A.M. miwah para maos A.M. moegi kersa maos fatihah, qoelhoe, sakawasana, pahlana moegi dihadiahkeun ka poen biang noe kasebat tadi.

Sateu atjanna oendjoek pirang-pirang noehoen.

Poen Mh. Oesman.

—o—

## Bewara.

Soegri para djoeragan² anoe elat atanapi teu nampi Al-Moe'min moegi enggal ngawartosan ka Administratie bae, oelah diadreskeun ka Hoofdredactie margi belot.

Anoe maparin wartos, tangtos enggal ditjoemponan.

Namoeng moegi kersa mapaj ka postna oepami sakinten henteu wadoerat.

Hormatna

Djoeroe Moedi.

Djrg. Tata S.

Pamoendoet djoeragan bakal diemoetkeun, sarta dimana parantos kapendak piakaleunana, sareng katimbang piagengeun manfaatna, tangtos bade diperloekeun.

Djrg. Soeria Winata!

Barang nampi serat noe ti pajoen oge, ladjeng dikintoenan A. M. noe teu katjandak teh. Tjobi papaj, saha noe ngiwat?

—o—

## Pamarentahan Walanda.

Piwarangan Sri Maharadja Wilhelmina ka Dr. H. Colijn soepaja njieun deui pamarentah anjar koe t. Colijn ditampi kalawan aja boeahna. Dina tg 24 Juli gegeden-gegeden anoe bakal ngabangoen paparentahan geus dibewarakeun. Ieu pamarentah anoe diloeloegoean koe Dr. Colijn teh, henteu boga sipat politiek,

koe lantaran gegeden-gegedenna (minister-minister) anoe ngabangoen eta pamarentah kalolobaanana henteu asoep kana parte politiek.

Ti antara eta minister² teh (sabelas kabehna) aja kana limaanana noe baheulana koengsi didamel di Indonesia. Malahan noe djadi loeloegoe (minister) djadjahan (doenoenganana pamarentah di Indonesia) oge oeroet kokolotna „Bale Hindia" (Raad van Indië) di Djakatra nja eta toean C. van den Bussche noe karek pansioen taoen kamari 1938.

Koe lantaran ieu pamarentah-Colijn tea henteu boga sipat politiek djadi di Bale Rahajatna oge teu boga balad noe tangtoe. Malah noe tangtoe bae parte-parte Katolik, Kaom boeroeh djeung Vrijzinnige Democraat geus nerangkeun bakal djadi opposisie hartina bakal poerah ngabantah pamarentah. Sarta ti samemehna oge koe s. s. k. Katolik djeung s. s. k. Kentja (beureum) mah soesoenan pamarentah-Colijn teh dikiritik noe lain loemajan, magarkeun teh moal bisa lila oemoerna.

Noeroetkeun bedja noe pandeuri jen saenggeusna Dr. Colijn mere katerangan di hareupeun Bale Rahajat (2e. Kamer) tina perkara pamarentah anjar, Bale Rahajat ngajakeun debatan. Pihak kaom Katolik, noe diloeloegoean koe Dr. L. N. Deckers, ngasongkeun mosi tjelaan ka pamarentah anjar, koe lantaran Dr Colijn njieunna pamarentah teh henteu saloejoe djeung soesoenan Bale Rahajat.

Eta mosi tjelaan teh ditampa koe Bale Rahajat kalawan sora 55 pro 27 henteu akoer.

Isoekna Dr. Colijn c.s. njoehoenkeun liren ka Sri Maharadja Wilhelmina. Ngan bae koe Sri Ratoe teu atjan dikaboel (dina waktoe ieu bedja ditoelis).

Kitoe ari di nagara merdika noe berdasar kademokrasian mah. (Morawi).

—o—

## Eusina Mosi Moehammadijah.

1. Kepoetoesan Congres Moehammadijah (Aisjijah) ke-27 di Malang, jg salah satoe kepoetoesannja berboenji: „Sekolah-sekolah menengah kepoenjaan Moehammadijah dan jang boekan kepoenjaan Moehammadijah (sekolah menengah Gouvernement atau particulier), soepaja Hoofdbestuur Moehammadijah memboeat motie, mengharap dengan sangat, sekolah-sekolahnja (ialah sekolah-sekolah menengah seperti: A. M. S. H. I. K. Mulo dan jang sepadan dengan itoe) jg. ada moeridnja isteri, soepaja diberi peladjaran keroemah tanggaan sebagai bijvak.

2. Meminta dengan hormat kepada Departement van Onderwijs en Eeredienst dan Badan - badan jang mempoenjai sekolah menengah, agar mengoesahakan adanja peladjaran keroemah tanggaan (huishouding) itoe, dimasoekkan mendjadi LEERPLAN ditiap - tiap sekolah menengah jang ada moeridnja isteri.

Agar tidak mendjadi salah faham, bahwa jang dimaksoedkan peladjaran keroemah tanggaan (huishouding) itoe, ialah seperti peladjaran masak - masak, handwerken, 'ilmoe kesehatan dan pemeliharaan baji, dan lain-lain jang berhoeboengan dengan itoe.

—o—

## Kaom Moeslim Protes.

Saenggeus bedja njebar magar artikel 177 Indische Staatsregeling, noe ngandoeng maksoed jen bangsa padri² noe rek ngadjalankeun pagaweanana di Indonesia koedoe boga idin heula ti Toean Besar, rek ditjaboet, meh kabeh s. s. k. noe berdasar Islam (diantara Al-Moemin) njieun pamandangan noe maksoedna teu panoedjoe kana ditjaboetna eta artikel.

Djaba ti dina s. s. k. teh pakoempoelan Islam oge njarieun mosi soepaja eta artikel oelah ditjaboet nja kitoe deui di Bale Rahajat loba soara ti pihak anggota bangsa Indonesia noe nerangkeun jen teu panoedjoe kana njaboet eta artikel.

Ajeuna geus njebar deui bedja jen dina malem Ahad tg. 29 Juli di Djokja bakal diajakeun aksi ti pihak pakoempoelan² Islam, koe njieun koempoelan protest (protest meeting) menta soepaja art. 177 I. S. oelah ditjaboet. Djaba ti rek njaritakeun eta artikel, bakal dibarempagkeun deui tina perkara njieun Benteng Islam. (Morawi).

—o—

## Openbare Congres „Persjarikatan 'Oelama Indonesia" di Tegal.

Samboengan A. M. No. 28.

Sjahdan moelai th. 500/600 ja'ni sesoedah djatoeh keradjaan Haroen-Arrasjid, peradaban pindah kenegeri Eropa, tetapi pindah itoe hanjalah ilmoe kelahiran belaka. Adapoen ilmoe oentoek kesempoernaan bathin, ditinggalkannja oleh mereka. 'Akibat keloehoeran Islam jan tidak disertai kesempoernaan bathin, menjebabkan doenia bergontjang. Sebagaimana disaksikan sekarang ini. Lihatlah perang Tiongkok-Djepang, perang saudara di Spanjol, di Europa tengah. Inilah hatsil ketjerdasan jang ta' disertai dengan keoetamaan bathin. Peperangan inilah membawa pengaroes poela kepada mereka di Barat, dan mendjadikan kesedaran mereka, sehingga mengadakan badan Volkenbond. Soedah lebih 150 kali bersidang goena mentjahari kesedjahteraan doenia, tetapi . . . . . . tidak berhasil, dan perdamaian mereka ta' memberi garantie akan keselamatan dan ketenteraman doenia.

(Akan disamboeng).

ANGGITAN LALAKON

## NABI SOELAEMAN A. S.

Diringkeskeun tina Sadjarah Ambija basa Malajoe.

(koe: Atmadja).

I.

Kinanti.

1. Toemoet galoer noe mitoetoer, di nagri Baetalmakdis, dina djaman pra Ambija, kakotjapkeun hidji Nabi, Daoed eta kakasihna, kaselir wakil Jang Widi.

2. Ngembarkeun wahjoe Jang Agoeng, ka sadaja djalmi-djalmi, noe gelar di alam doenja, hal amar ma'roep djeung nahi, sipat noe goreng singkahan, noe hade koedoe dipoehit.

3. Daoed Rosoel Maha Gofoer, njepeng nagri njakrawati, di nagri Baetalmoekdas, adil kawantoe diaping, koe wahjoe ti Maha Moelja, koedoena ngamoedi nagri.

4. Sangkan loeloes moeloes Ratoe, loeis anoe djadi abdi, koe kitoena Nabijoellah, dipiwedi dipiasih, koe sadaja rahajatna, taja noe wani soemingkir.

5. Kamashoer Ratoe linoehoeng, ambek sadoe santa boedi, kawentar ka djanapria, tina hemanna ka djalmi, anoe lara noe malarat, diraksa didjaringdjaring.

6. Kotjap poetra Daoed Rosoel, djoemlah sawelas lalaki, anoe boengsoe Soelaeman, kakasihna enggeus wangi, tina kapinteranana, djadi pamoedjian djalmi.

7. Wargina anoe sapoeloeh, di dieu henteu kawarti, kotjapkeun bae enggalna, Nabi Daoed eukeur linggih, djol Djibril ngemban timbalan, ti Alloh Noe Maha Soetji.

8. „Dawoeh Alloh Maha Agoeng, noe aliman biilmihi, gamparan geus tereh adjal, ari noe baris ngaganti, Halipah Islam di doenja, toeang poetra anoe ngarti.

9. Negoeh soeal Maha Gafoer, noe seueurna lima roepi, noe aja dina tetesan, ieu mangga geura tampi, engke poetra sadajana, kedah petel hidji-hidji.

10. Djeung ieu abdi ngabantoen, hidji lelepen noe adi, mamloekat ti soerga moelja, djeung tjameti langkoeng mahi, milik poetra noe iasa, negoeh soeal anoe tadi."

11. Sabadana nampi dawoeh, Nabi Daoed henteu lami, poetrana anoe sawelas, sina kempel tengah boemi, saoerna: „ama rek nanja, koe hidep koedoe palikir.

12. Djeung deui dawoeh Jang Agoeng, saha-saha anoe ngarti, henteu salah ngadjawabna, kana soealan Jang Widi, eta bakal djadi tjadang, ganti mama moen lastari.

13. Djeung ieu mamloekat aloes, lelepen ti soerga adi, keur gandjaran anoe bisa, moeka soeal tjandak Djibril, geura koepingkeun ajeuna, ieu soeal noe kahidji.

14. Iman koe hidep taregoeh, ngantjikna moenggoeh di djalmi, di mana eta ajana, ari anoe kaping kalih, djalma sok boga kanjaah, asih ka sasama hoerip.

(Samboengeun).